# BOZOR TAMOYILLARIDA – MENEJMENT TUSHUNCHASI VA UNING PREDMETI

**Omonkeldiyev Jamshid Umid o'g'li**
Denov Tadbirkorlik va pedagogika instituti talabasi
Denov, Surxandaryo, O'zbekiston
jomonkeldiyev1@gmail.com

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada menejment so'zining umumiy ta'rifi, menejment sohasi, predmeti va vazifalari to'g'risida keng ko'lamli tushunchalar yoritib o'tiladi. Qolaversa, ushbu maqolada bozor tamoyillaridan biri sifatida menejment sohasi jarayonlari va xususiyatlari keltirib o'tilgan.

**Kalit so'zlar:** menejment, menejment fani, menejment predmeti.

**Kirish.** Bozor iqtisodiyotida turli mulkchilikka asoslangan minglab korxonalar faoliyat yuritishini tasavvurga sig'dirish qiyin emas. Korxonalar faoliyatini u yoki bu darajadagi boshqaruvini tashkil etish, shu korxona rahbarining boshqaruv qobiliyatiga bog'liq. Uning qobiliyati esa menejment sohasidagi bilimlarni qanchalik darajada egallanganligi bilan o'lchanadi. Shu nuqtai nazardan menejment so'zi bizning hayotimizda bozor iqtisodiyoti bilan bog'liq kirib kelgan so'zlar qatoridan joy oldi.

Menejment ( inglizcha management ) - u yoki bu faoliyat turini tashkil etish va rahbarlik qilish, iqtisodiy, moliya va boshqa inson hayotidagi ishbilarmonlik sohasini tashkil qilish va boshqarishni bildiradi. Bozor iqtisodi va ishlab chiqarish iqtisodining erkin bo‘gini uchun zarur bo'lgan boshqaruv turidir [1].

Inglizcha "menejment" so'zi, boshqaruv degan ma'noni anglatsa-da, dastlab asov otlarni tushovlash ma'nosini bildirgan. Keyinchalik bu atama ikki gildirakli aravaga nisbatan qo'llanila boshlangan. Bugungi kunda esa gap odamlarni, jamoalarini boshqarish xususida boryapti. Bu o'rinda odamlar mehnati, xohish irodasidan foydalanib mo'ljaldagi maqsadlarga erishish tushuniladi.

Shunday qilib, "menejment" atamasi quyidagi ma'nolarni anglatadi:
1. Boshqaruv;
2. Inson organidagi bilimlar sohasi:
3. Boshqaruvni amalga oshirganlarning ijtimoiy qatlami [2].

Menejment so‘zi juda keng darajadagi ma'nolarni anglatuvchi so‘z hisoblanib, ma'nolari bir-biridan farq qiluvchi jihatlari anchagina.Va bularning hammasi umumiy tushunchaga birlashtiradigan bo‘lsak, menejment – dunyoni boshqarish.

Menejment barcha turdagi resurslarni (ya'ni tabiiy, mehnat, moliyaviy va hokazo) samarali biriktib, foyda olishni bilish, uni ko'paytirish bilan bog'liq soha

bo'lganligi tufayli uchta jihat bo'yicha to'g'ri tanlovni va ishchan qaror qabul qilinishini talab etadi.

Xarajat – bu mahsulot ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish, tovarni sotish va xodimlarga to'lash uchun sarflanadigan mablag'lardir. Uning tarkibiga:

- ✓ mahsulot (yoki xizmat) tannarxi,
- ✓ ma'muriy xarajatlar,
- ✓ ijara va foiz to'lovlari,
- ✓ ish haqi,
- ✓ soliqlar kiradi.

Naf – bu mahsulot yoki xizmatlarning iste'molchilarga qanchalik darajada ijobiy natija keltirishidir. Haridornig harid qilish aniqligi tovarning naflilik darajasining qanchalik yuqoriligidan kelib chiqadi.

Baho – bu tovar va xizmatlarning pulda ifodalangan qiymatidir. Baho ikkita asosiy vazifani bajaradi:

- ✓ resurslar iste'molini cheklash imkonini beradi;
- ✓ ishlab chiqarish uchun turtki bo'lib xizmat qiladi.

Kundalik hayotimizda menejment va menejer so'zlari juda ko'p qo'llaniladi. Dastlab menejment fan sifatida AQShda paydo buladi. Menejment — bu boshqaruv, ya'ni resurslarni, odamlarni boshqarish, samarali faoliyat olib borish va foyda olishni bilish, uni ko'paytirish jarayonidir.

Bu o'ziga xos yuksak san'at va mahoratni talab qiluvchi tanlov, shu tanlov asosida qaror qabul qilish va uning bajarilishini nazorat qilishdir.

Menejment fani bu — boshqaruvchiga tanlovni to'g'ri amalga oshirishni va oqil qarorni qabul qilishni o'rgatuvchi fandir. Uning asosiy maqsadi bozor munosabatlari sharoitida barcha bo'g'inlarda samarali ishlay oladigan yuqori malakali boshqaruvchilarni tayyorlashdan iborat. Shundan kelib chiqib, menejment quyidagilarni o'rganadi:

- ✓ Boshqarish nazariyasi va amaliyoti;
- ✓ Boshqarish prinsipi va usullari;
- ✓ Boshqarish madaniyati;
- ✓ Boshqarishda kirishuvchanlik va qaror qabul qilshi;
- ✓ Ishlab chiqarishni boshqarish;
- ✓ Samaradorlikni boshqarish;
- ✓ O'z-o'zini boshqarish;
- ✓ Hududiy boshqarish va hokazolar.

Fanning predmeti boshqaruv jarayonidagi kishilarning munosabatlarini, boshqaruv qonunlari, tashkiliy tarkibi, texnika texnolgiyasini o'rganishdan iborat [3].

Har bir ishchining ijodiy faolligi, sodiqligi va malakasini oshirish tufayli kadrlar salohiyatidan samarali foydalanish, ishlab chiqarishni boshqarish va texnika-texnologiya bazasini rivojlantirish orqali ishlab chiqarish jarayonini tashkil etish yo'li bilan firma faoliyatida daromad olish yoki foyda ko'rishni ta'minlash menejment fanining tub maqsadini bildiradi. Shuningdek, firmani muvaffaqiyatli boshqarish, biznesda ichki va tashqi muhit ta'siriga xos rahbarlikni olib borish, tashkilotdagi kelishmovchilik masalalarini hal etish ham menejment fanining ana shunday maqsadlaridandir.

Ishlab chiqarish jarayonini tashkil etish, tartibga solish, muvofiqlashtirish, nazorat qilish va belgilangan maqsadlarning qanchalik darajada muvaffaqiyatga erishganligini bozor muhitining o'zi baholaydi. Ishlab chiqarish masshtabining kengayishi, ta'minotda resurslar hajmining ortib borishi bilan boshqaruv vazifalari ham murakkablashib boradi.

**Xulosa.** O'zbekiston iqtisodiyotia menejment sohasining o'rni dolzarb.Shunigdek menejment fani,vazifalari va predmetlarini chuqur o'rganish kelajakda yuksak darajadagi muvoffaqiyatga erishishni kafolatlaydi. Shunday ekan,bu sohaning mazmun-mohiyatini anglab yetish va chuqur qiziqish va harakatlar asososida yetuk mutaxassis bo'lib yetishish bugun kun uchun asosiy rol sifatida ta'riflanadi.

## Foydalanilgan adabiyotlar ro'yxati:

1. Mustafakulov Sh., Raximberdiev O., Egamberdiyeva M.Sh. "Iqtisodiy atamalarning izohli lug'ati". Darslik. Toshkent: Innovatsion rivojlanish nashriyot-matbaa uyi, 2019.

2. www.library.ziyonet.uz

3. Zaynutdinov Sh.N., Shermuxamedov A.T., Murakayev I. "Menejment". Darslik. T.: O'zbekiston Yozuvchlilar uyushmasi Adabiyot jamg'armasi nashriyoti, 2005.